كل سلامى من الناس عليه صدقة

# Human qaama namaa hunda sadaqaatu irraa barbaachisa.

| | |
|---|---|
| *Hadiisa kana abuu hureyra`aatu odeesse | عَنْ أبي هُرَيرَةَ ﷺ |
| *Abuu hureyran Rabbi isarraa haa jaalatuu akki je`e | قالَ |
| *Ergamaan Rabbii rahmataafii nageenyi isaafii aalii isarratti haa jiraatuu akki je`e | قالَ رَسُولُ اللّه ﷺ: |
| *Humna qaama namaa hunda | كُلُّ سُلاَمى مِنَ النَّاسِ |
| *Sadaqaadhatu irra jira | عَلَيهِ صَدَقَةٌ |
| *Guyyaa bariyee aduun keessa baatu hunda { humniti qaama namaa dhibba sadiyifii jahaatama {sulaama} jechuun humna jechu`uu Duuba humna dhibba sadiyiifii jahaatamman sanirra sadaq-a`aatu jira | كُلَّ يوْمٍ تَطْلُعُ فيهِ الشَّمْسُ |
| *Nama lama walitti tolchuun{ sad-aqaadhaa } | تَعْدِلُ بَينَ اثْنَينِ صَدَقَةٌ |
| *Akkasuma namicha waa raru kan waan akka gaalaa,harre`ee , gaange`ee , fe`u, gargaarun isaaf irra kaayun {sadaqaa } | وَتُعينُ الرَّجُلَ في دابَّتِهِ فَتَحْمِلُهُ علَيها |
| *Takkaa meeshaa isaa, irra isaaf kaayun , sada-qaadhaa . | أوْ تَرْفَعُ لَهُ علَيها مَتاعَهُ صَدَقَةٌ |
| *Jechi gaarin ati jettu zikriin rabbii ta'ati jettu, salaat alannabiin ati gootu, sadaqaadhaa, dubbii gaarii jettee waan gaari`itti nama gorsuun sadaqa`a, waan hamtu`urraa nama dhoowwun sadaqa`a | وَالكَلِمَةُ الطيبَةُ صَدَقَةٌ |

| | |
|---|---|
| *Tarkaanif ati gara salaata deemu`uu , tarkaanfattu hundi sadaqaadha` | وَبِكُلِّ خُطْوَةٍ تَمْشِيها إلى الصَّلاَةِ صَدَقَةٌ |
| *Waan akka qore`ee, akka dhaga`aa, kan nama miidhu kara`arraa deem-sisuun , sadaqa`a Namni waan dubba-nne jalqaba guyya`aa dalage, qaama isarraa zakaa baase namni guyyaa hunda waan dubbanne san dalagu`urraa da-dhabe yoo ka`ee rak`aa lama waytii waar`ee salaate akkuma , sadaqoota , dubbanne san hunda dalageeti. Maalif salaanni waan humana hundaan dalagan .duuba nama salaatu humniti isaa hundi waajiba isi`iitin dhaabbatte . | وتميط الأذَى عَنِ الطَّرِيقِ صَدَقَةٌ |
| Hadiisa kana bukhaari`iifii Muslimtu odeesse | رَوَاهُ البخاري ومُسْلِمٌ |